Allaah kaligii ayay mahad usugnaatay kaas oo ah waliga mu'miniinta, naxariis iyo nabad galyo Rasuulka Allaah korkiisa haa ahaato rasuulkii gacalsanaayay saadiqiinta iyo kuwii qaaday wadadiisa oo ahayd; In lala colaytamo gaalada intaa kadib:

Al-walaa wal-baraa waa: Asal wayn oo ka mid ah usuusha islaamka, Qofka islaanimadiisuna ma aha mid sax ah hadii uusan gacal iyo gaashaanba u ahayn dadka ahlu xaqqa ah (muslimiinta), col iyo cadaawana u ahayn dadka ahlu badilka ah (gaalada).

Al-walaa wal-baraa waa: mid ka mid ah shuruuda asixitaanka iimaanka qofka Siduu Allaahba yiri:

قال الله تعالى : { ترَىٰ كَثِيرًا مِنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ أَنْفُسُهُمْ أَنْ سَخِطَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ وَفِي الْعَذَابِ هُمْ خَالِدُونَ * وَلَوْ كَانُوا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالنَّبِيِّ وَمَا أُنْزِلَ إِلَيْهِ مَا اتَّخَذُوهُمْ أَوْلِيَاءَ وَلَٰكِنَّ كَثِيرًا مِنْهُمْ فَاسِقُونَ }.

**Waxaad Arkaysaa wax badan oo iyaga ka mid ah oo ka Sokeeye Dhiganaya kuwa Gaaloobay waxaa Xun waxay u Hormarsatay Naftoodu oo ah in allaah u cadhooday, Cadaabkana ay ku Waari.**

**Hadday Yihiin kuwo Rumeysan allaah iyo Nabiga iyo waxa lagu soo Dejiyey gaalada kama ay dhigteen Sokeeye laakiin kuwa badan oo iyaga ka mid ah waa Faasiqiin. [Al-Ma'idah 80 -81**

## Al walaa - الولاء:

Wilaayadu waxaa weeye u hiilinta, jacaylka, maamuuska, iyo ixtiraamka loo hayo kuwa la jecel yahay si muuqata iyo si qarsoon intaba.

قال الله تعالى :{ اللهُ وَلِيُّ الَّذِينَ آمَنُوا يُخْرِجُهُمْ مِنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ ۖ وَالَّذِينَ كَفَرُوا أَوْلِيَاؤُهُمُ الطَّاغُوتُ يُخْرِجُونَهُمْ مِنَ النُّورِ إِلَى الظُّلُمَاتِ ۗ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ }.

**Allaah waa u gargaaraha kuwa rumeeyey xaqa, wuxuuna ka bixiyaa mugdiga (Gaalnimada) una bixiyaa Nuurka (iimaanka), kuwa Gaaloobayna gargaarahoodu waa Dhaaquut (Xumaan fare) wuxuuna ka bixiyaa Nuurka una bixiyaa Mugdiga (Gaalnimada) kuwaasina waa ehelka Naarta wayna ku waari dhexdeeda. [Al-Baqarah, Ayah 257]**

Walaha waxaa iska leh Allaah, rasuulkiisa iyo mu'mininta oo kaliya

قال الله تعالى : { إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَالَّذِينَ آمَنُوا الَّذِينَ يُقِيمُونَ الصَّلَاةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَهُمْ رَاكِعُونَ * وَمَنْ يَتَوَلَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَالَّذِينَ آمَنُوا فَإِنَّ حِزْبَ اللَّهِ هُمُ الْغَالِبُونَ }.

**Waligiinnu waa uun Allaah iyo Rasuulkiisa iyo kuwa Rumeeyey (Xaqa) ee Ooga Salaadda oo Bixiya Zakada oo Rukuuca.**

**Ciddii ka Wali yeelata Allaah iyo Rasuulkiisa iyo Kuwa Rumeeyey Xaqa Xisbiga Allaah Umbaa Adkaan. [Al-Ma'idah 55 - 56]**

Walaha mu'munintu wuxuu yahay in lagu jeclaado iimaankooda, loo hiiliyo, loo nasteexeeyo, loo duceeyo, la garab is-taago, loo naxariisto, in aanan la dhibaatayn , in la siiyo xuquuqda islamku siiyay, IWM.

قال الله تعالى : { مُحَمَّدٌ رَسُولُ اللَّهِ ۚ وَالَّذِينَ مَعَهُ أَشِدَّاءُ عَلَى الْكُفَّارِ رُحَمَاءُ بَيْنَهُمْ }.

**Muxammad waa Rasuulkii allaah kuwa la jirana ( saxaabada )waa kuwa ku ad-adag gaalada, dhexdoodana isu naxariis badan. [Al-Fath, Ayah 29]**

In la xiriiriyo mu'mininta waxay tahay in la xigsado xagooda, isla markaana loo muujiyo jacayl, qawl, ficil, iyo niyad intaba ah.

taas oo macnaheedu yahay in hiil iyo hooba la siiyo qof kasta oo ku dhagan islamnimada af, uur, iyo adin intaba Iyo difaacida sharaftiisa iyo maalkiisa maxaa yeelay muwaalaad asalkiisu waa jeclaansho, mucaadaadna asalkiisu waa necbaaansho.

Waxaana labadooda ka dhalanaya oo acmaasha quluubta iyo jawaarixdana (xubnaha) kamid ah wax kasta oo soo galaya xaqiiqada muwaalaadka iyo mucaadaadka (La colaytanka gaalada), sida u hiilinta, wehlinta, taageeridda, hijrada, jihaadka IWM oo ah acmaasha ka tarjumaysa xaqiiqada al-walaa.

mar hadii sidaa ay tahay waxaa lagama maarmaan ah in aynu Allaah u barax tirno al-walaa

قال الله تعالى : { قُلْ أَغَيْرَ اللَّهِ أَتَّخِذُ وَلِيًّا فَاطِرِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَهُوَ يُطْعِمُ وَلَا يُطْعَمُ ۗ قُلْ إِنِّي أُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَسْلَمَ ۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِينَ }.

**Waxaad Dhahdaa ma wax aan allaah ahayn ayaan ka dhiganayaa wali (wax la Caabudo) isagoo ah kan Abuuray cirarka iyo Dhulka ahna kan wax**

Quudiyo ee aan la quudin isaga waxaad Dhahdaa ( nabi muxamadow) waxaalay Faray inaan Noqdo qofka ugu Horreeya ee u hogaansamo allaah (Ummaddaan) oo aanan ka Mid noqon Mushrikiinta. [Al-An'am, Ayah 14]

Cidna ku xiriirin mayno maal iyo jaah daraadood. lkn xiriirinteenu waa Allaah dartii Waxaana xiriirinaynaa cid kasta oo Allaah u rumaysa rabinimo, islaamkana diin ahaan, nabi muxamadna nabinimo u rumaysa.

Xiriirinteena waxaa iska leh Mu'minka Allaah Kaliya caabuda, cidd kalena aan waxba ugu darin cibaadada, raacayna Rasuulka aqwaashiisa iyo afcashiisaba. xiriirinteena waxaa iska leh qofka ka dhigtay qur,aanka manhaj iyo dhaqan.

Xiriirinteena waxaa iska leh qofka u dagaalamaya in loo xukuntamo shareecada, dadkana ugu yeerayo in ay Ku dhaqmaan, kana shaqaynayo Hagar La,aan sidii ay shareecadu ugu xoogaysan lahayd dadka dhexdooda.

Xiriirinteena waxaa iska leh cidda kor u qaaday calanka islaamka una istaagtay ku faafintiisa dhammaan wadamada caalamka dhexdooda, xambaartayna islaamka hamigiisa, isla-markaana dadka bartay towxiidka ugana digtay shirkiga; si ay u caabudaan Allaah kaligii, dumisayna shirkiga qubuuraha, iyo kan qasriyada.

Xiriirinteena waxaa iska leh Mu'minka Allaah Kaliya caabuda , cidd kalena aan waxba ugu darin cibaadada, raacayna rasuulka aqwaashiisa iyo afcashiisaba.

xiriirinteena waxaa iska leh qofka ka dhigtay qur,aanka manhaj iyo dhaqan. xiriirinteena waxaa iska leh qofka u dagaalamaya in loo xukuntamo shareecada , dadkana ugu yeerayo in ay Ku dhaqmaan , kana shaqaynayo Hagar la,aan sidii ay shareecadu ugu xoogaysan lahayd dadka dhexdooda.

Xiriirinteena waxaa iska leh qofka ka tagay guryahiisa iyo saaxiibadiisa, reerkiisa iyo wadankiisa, si uu ugu nusreeyo Allaha waaxidka ah, hadana garab-istaagay mujaahidiinta meeshay ahaataba, sida : ciraaq,

Shiishaan, soomaaliya, maali, maqrib, turkistaan, jaziiratul-carab, af-gaanistaan, philipine, falastiin iyo shaam.

Xiriirinteena waxaa iska leh muhaajirka usoo hijrooday difaacista diinta Allaah weedh iyo waranba, isaga oo ilaalinayo nugulka muslimiinta, bad-baadinayana ilmo naas-nuug ah, odayaal gaboobay, kuna bixinayo wax walba oo qaali ah soo celinta masjidka xooga lagu haysto ee al-aqsaa.

Xiriirinteena waxaa iska leh mu,minka huray naftiisa iyo maalkiisaba, si uu u xoreeyo mustadcafiinta (mulimka aan hijroon Karin ee gaalada Ku ag dulaysan), una soo celiyo xuquuqda dulmanayaasha, isaga oo u Galaya arintaas wax walba oo khatar ah, kana dagaalamaya holaca duqaynta hoostiisa; si uu walaalihiis uga bad-baadiyo in lagu guro xabsiyada, ama la dulaysto.

Xiriirinteena waxaa iska leh mu'min kasta oo ku jihaadaya jidka Allah arkayna waxa Ku dhacay umada islaamka oo ah dil, duqayn, bur-burin, baab, in bar iyo beerba loo geestay waxaana jiif iyo joog, cunto iyo cabitaanba u diiday arinkaas.

kadibna Wuxuu u baxay bad-baadintooda Isaga oo ka jawaabaya hadalka Allaah:

انْفِرُوا خِفَافًا وَثِقَالاً وَجَاهِدُوا بِأَمْوَالِكُمْ وَأَنْفُسِكُمْ فِي سَبِيلِ اللَّه

Baxa (jihaadka u baxa) idinkoo fudud iyo idinkoo culus kuna jihaada xoolihiinna iyo naftiinna jidka Allah. [Tawbah, Ayah 41]

Isaga oo ka cabsanaya ciqaabka Allaah:

قال الله تعالى : { إِلاَّ تَنْفِرُوا يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا }.

haddaydaan bixin wuxuu Allah idin cadaabi cadaab xanuun badan. [Tawbah, Ayah 39]

Xiriirinteena waxaa iska leh mu'mininta diiday dimuquradiyada taas oo basharka ka dhigtay illaah la caabudo, diidaysana in xukunka uu Allaah kaligii leeyahay.

Waxaan xiriirinaynaa qofka la dagaalamay manhajka dimuquraadiyada oo ah mid khilaafsan Qur'ank iyo sunada. waan u gar-gaaraynaa,

jeclaanaynaa, Gacmaha ayaan is qabsanaynaa, quluubteena iyo guryaheenaba waa ufuraynaa, waana kaalmaynaynaa.

### **Al-baraa – البراء:**

Mar hadii uu yahay asalka muwaalaadka kalgaceel, Asalka cadowtiinimadana yahay nacayb, labadooduna ay ka dhalanayso xaqiiqada wax walbo oo kamid ah acmaasha laga sameeyo quluubta, iyo xubnaha. sida : u hiilinta, u wehel yeelida, caawinaada, jihaadka, hijrada IWM.

markaa al-walaa wal-baraa wuxuu ka mid yahay wax-yaabaha ka dhalanaya kalmada لا إله إلا الله

al-walaa asalkiisu waa: jeclaan, iyo u hiilin. al-baraa asalkiisu waa : nacayb iyo colaytan.

qofka mu,miniinta jeclaada ee aan u gar-gaarin oo aan ugu kaalmayn cadawgooda ma aha mid LA yimid al-walaa sax ah.

sidoo kale qofka naca gaalada, iyo munaafaqiinta oo hadana aanan goyn ma aha mid ka baraa,a qaatay gaalada si sax ah

قال الله تعالى : { قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَآءُ مِنْكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ }.

ku dayasha wanaagsan ayaa idinkugu sugan Nabi Ibraahim iyo kuwii la jiray marki ay ku yidhaahdeen tolkood : bari baan idinka nahay idinka iyo waxaad allaah sokadiisa caabudaysaanba, waana idinku kufrinay waxaana naga dhaxeyso cadho iyo cadaawad ilaa aad Allaah kaliya ka rumaynaysaan. [Al-Mumtahana, Ayah 4]

قال الله تعالى : { لَا يَتَّخِذِ الْمُؤْمِنُونَ الْكَافِرِينَ أَوْلِيَاءَ مِنْ دُونِ الْمُؤْمِنِينَ ۖ وَمَنْ يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَلَيْسَ مِنَ اللَّهِ فِي شَيْءٍ إِلَّا أَنْ تَتَّقُوا مِنْهُمْ تُقَاةً ۗ وَيُحَذِّرُكُمُ اللَّهُ نَفْسَهُ ۗ وَإِلَى اللَّهِ الْمَصِيرُ }.

Mu'miniintu yeysan Gaalada ka dhigan Sokeeye Mu'miniinta ka Sokow, ruuxii sidaas sameeya waxba allaah kama mudna, inaad dhawrsasho xaggooda ka dhawrsataan mooyee, wuxuuna idiinka digayaa allaah Naftiisa, xaga allaah ayaana loo danbayn. [Aal-E-Imran, Ayah 28]

قال الله تعالى : { لاَ تَجِدُ قَوْمًا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الآخِرِ يُوَادُّونَ مَنْ حَادَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَوْ كَانُوا آبَاءَهُمْ أَوْ أَبْنَاءَهُمْ } .

Ma helaysid ( nabi muxamadow ) dad allaah rumeeyey iyo Maalinta aakhiro oo haddana jecel ruux allaah iyo Rasuulkiisa khilaafaya haba ahaadeen Aabayowgood, iyo Caruurtooda . [Al-Mujadila, Ayah 22]

Waxa ku yimid tafsiirka aayadan in ay kusoo dagtay abuu cubaydah ibnu jarraax maalintii badar markuu dilay abihii.

قال الله تعالى : { يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لاَ تَتَّخِذُوا الَّذِينَ اتَّخَذُوا دِينَكُمْ هُزُوًا وَلَعِبًا مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ مِنْ قَبْلِكُمْ وَالْكُفَّارَ أَوْلِيَاءَ } .

Kuwa xaqa Reemeyow ha ka dhiganina kuwa ka Yeeshay Diintiina Jees-Jees iyo Ciyaar-ciyaar oo ah kuwa ahlu Kitaabka ah Idinkana Horeeyey iyo Gaaladaba sokeeye. [Al-Ma'idah, Ayah 57]

قال الله تعالى : { ترَىٰ كَثِيرًا مِنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ أَنْفُسُهُمْ أَنْ سَخِطَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ وَفِي الْعَذَابِ هُمْ خَالِدُونَ } .

Waxaad Arkaysaa wax badan oo iyaga ka mid ah oo ka Sokeeye Dhiganaya kuwa Gaaloobay waxaa Xun waxay u Hortmarsatay Naftoodu oo ah in allaah u cadhooday, Cadaabkana ay ku Waari. [Al-Ma'idah, Ayah 80]

**Allaah wuxu yiri isaga oo ka hadlaya. In Gaalada wala LA siiyo si guud:**

قال الله تعالى : {يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لاَ تَتَّخِذُوا عَدُوِّي وَعَدُوَّكُمْ أَوْلِيَاءَ تُلْقُونَ إِلَيْهِمْ بِالْمَوَدَّةِ } .

Kuwa xaqa rumeeyow ha ka dhiganina cadawga allaah iyo Cadawgiinaba (Gaalada) sokeeye aad jacayl u gudbinaysaan, iyagoo ka gaaloobay xaqa idiin yimid, [Al-Mumtahana, Ayah 1]

Allaah wuxuu xaaraantimeeyay in gaalada owliyo laga dhigto, xitaa Qaraabo dhaw hadii ay u yihiin qofka muslimka ah.

قال الله تعالى : { يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لاَ تَتَّخِذُوا آبَاءَكُمْ وَإِخْوَانَكُمْ أَوْلِيَاءَ إِنِ اسْتَحَبُّوا الْكُفْرَ عَلَى الإِيمَانِ ۚ وَمَنْ يَتَوَلَّهُمْ مِنْكُمْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ } .

kuwa (xaqa) rumeeyow ha ka dhiganina Aabayaalkiin iyo walaalihiin sokeeye hadday ka jeclaadaan gaalnimada iimaanka, ciddiise ka sokeeye yeelata oo idinka mid ah kuwaasu iyaga umbaa daalimiin ah. [At-Tawbah, Ayah 23]

قال الله تعالى : { وَالَّذِينَ كَفَرُوا بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۚ إِلاَّ تَفْعَلُوهُ تَكُنْ فِتْنَةٌ فِي الأَرْضِ وَفَسَادٌ كَبِيرٌ }.

**Kuwa Gaaloobay Qaarkood Waa Sokeeyaha Qaarka kale haddaydaan sidaa yeelin idinkuna Fitnaa ka dhici Dhulka iyo Fasaad wayn. [Al-Anfal, Ayah 73]**

Allaah walaha wuxu dhigay mu'mininta dhexdoda, wuxuuna diiday in awliyo ay ka dhigtaan gaalada.

Wuxuuna sheegay Allaah in Gaaladu iyagu awliyo isu yihiin.

Hadii muslimiintuna sidaas aysan yeelin waxaa dhacaya Fidno iyo fasaad wayn.

Diintu ma dhamaystirmayso iyo kor u qaadista calanka jihaadka, wanaag faridda iyo Xummaan ka reebidda illaa Allaah dartii wax loo jeclaado, loona cadhoodo, loo xiriiriyo, loo gooyo.

Haday dadku isku raaci lahaayeen hal dariiiq kaliya oo ay is jeclaan lahaayeen iyadoo aysan jirin wax is colaadin ah ama is nacayb ah suurta gal ma ahaan lahayn in LA kala sooco xaqq iyo badil, Mu'miniin iyo gaalo, Awliyada Allaah, iyo awliyada shaysanka.

Gaba gabadii: waxaa waajib nagu ah inaynu u laabano caqiidada saafida ah sida : Saxitaanka kalmada tawxiidka, iyo fahamka cibaadada iyo in ay tahay nidaam nolaleed, iyo caruurta oo lagu tarbiyeeyo kitaabka allaah iyo sunada nabiga s.c.w iyo in LA baab,iyo duulaan maskaxeedka, iyo in dadka lagu beero al-walaa wal-baraa, iyo in la xoojiyo cadaawada ka dhaxayso xizbiga allaah iyo xizbiga shaydaanka, iyo in lagu rajada galiyo dadka dhawaanshaha. nasriga Allaah.

والله اعلم واحكم

وصلى الله وسلم على نبينا محمد وعلى آله وصحبه أجمعين